# Guyyaa Onesmoos Nasiib itti boqote

Miilana ji'a onkololessaa kana keessa seenaa namoota sadii qorachuuf karoorfadheen jira. Namoonni sadan kunneen namoota seenaa kiristanummaa saba Oromoo, akkasumas kan guutummaa biyyatti keessatti ga'ee guddaa taphachuun akka urjiitti ilaalamaniidha. Isaanis, Dr T.A.Lambie, Rev Gudina Tumsaa fi Onesmoos Nasibiidha.

Seenaa Onesimoos Nasib waggoota muraasa dura qoradheera. Kitaaba koo human dubbii Waaqayyoo irrattillee gabaabsee barreessuuf yaaleera. Seenaa hojjetaa Waaqayyoo kanaa irra deddeebi'ee kitaaboota garaa garaa irraa, akkasumas xalayawwaan inni gara Dr Karli Cedeqervist, Eritrea fi sweedenitti barreesse yommuun ilaalu baay'ee kan nama dinquu fi akeeka Waaqayyo karaa nama kanaa saba dukkana keessa jiruuf qaba ture namatti agarsiisa.

Kan akka Onesmoos Nasib Eenyu? namni yeroo baay'ee ittifamee itti fufee lallabu, kan osoo dadhabe hin jedhin cichee itti adeemu, osoo inni macaafa qulqulluu maxxansuutti jiruu ijoolleen jalaa duunan liqimsee itti dhiisee wangeela lallabuuf kan cichu, wagga 17 guutuu taa'ee kan barreessu, manni isaa irratti gubannaan deebisee kan ijaarrate, macaafa qulqulluu inni Eritiraadha fudhatee gara Naqamteetti imale yeroo jalaa guban homaa miti jedhee kan dhiisu, miilaan guyyaa 13

finfinnee fi naqamte gidduu kan deemu, affeerraan Awurooppaatti yeroo dhiyaatuuf naman ‘’saban tajaajilu itti dhiisee deemu hin qabu’’ jedhee saba isaa wajjin gidiraa filatu, ‘’maaltu wajjin na rakkise’’ jedhee kan keessaa hin baqanne, kaayyoo isaa kan beeku, rakkoo fi garbummaa saba isaa argee kan qabsaa’uu, dubbatee osoo hin jiraatin kan hin hafne, ka’ee kan kaase, gurguramee kan birmaduu baase, waan jiraatuuf baree, waan jiraateef kan du’e kan akka Onesmoos Nasib eessa jira?

Onesmoos waggaa torbaatamii shan(75) jiraatee, gaafa boqochuuf jedhu waan addaa tokkotu ta’e. Guyyaan inni itti boqote guyyaa dilbataa(sanbata guddaa) ture. Waxabajjii 21, 1931. Iluu abbaa booritti dhalatee, Eritiraatti macaafa qulqulluu hiikee, waldaa dhaabee, Sweedenitti baratee, Naqamteetti, akkasumas najjootti tajaajilee barsiisee, Naqamtuma keessatti boqote. Guyyaa boqochuuf jedhu kaleessumtii isaa gaafa sanbata duraa galgala dallaa mana isaatii akkuma dur galgala galgalaa nanna’ee daawwachaa ture, gaaf sanas naanna’ee do’ate. Yeroo sana akaakayyuun isaa Iddoosaa Gammachiis mucaa waggaa kudhanii ture. Iddoosaan wajjin deemee naanna’ee daawwachaa ture. Gorsi Onesimos, Iddoosaa gorse ajaa’iba ture. Waraabessii fi sareen akka ol hin lixnetti dallaan sun jabeeffamee akka tottolfamu itti dhaame. Borumtaa isaa gaafa sanbata guddaa waldaa ofiif hundeessee tajaajilaa

ture, tajaajiluuf qophaa’ee ka’e. Yeroo gara waldaatti deemu akka dur suuta jedhee deemu, namoota nagaa gaafachaa deemuu dhiisee fiige. Yeroo namoonni nagaa gaafachuuf jedhan, nagaa gaafachuu dhiisee ariifatee deemaa ture. Namoonni yeroo dubbisuun jedhan yeroo tokko qofa jecha akkas jettu dubbate, ‘’Ani har’a boqochuufan jira, kanaafan ariifadha’’ jedhee bira darbe. Utuma fiiguu mana nama Dr soderstrom jedhamuu bira ga’ee onneen isaa dhaabatte. Achuuman namoonni baatanii siree irra ciibsan. Macaafa faarfannaa keessaa iddoo tokko dubbifatee achumaan cal jedhe. Asteer Gannoo, haadha manaa isaa Liidiyaa Dimboo waamuuf deemtee yeroo deebitu, boqotee isaan eege. Jireenya lafa kanarraa waan itti kenname xummuree deeme malee dhukkubsatee hin duune.

Seenaa biyya kana keessatti namoota erga awwaalamanii reenfi isaanii ba’ee iddoo biraatti dabarfame yoo jiraate kan Hayile Sillaasee, Onesmoosii fi Dr soderstromiidha. Waldaan warra wangeelaa iddoo reeffi Onesmoos bara 1931 itti awwaalamee baasanii bara 1981tti balbala waldaa makkane Yesuusii Naqamtee duratti dabarsan. Reeffi isaa waggaa shantama booda kabajaan yaadatamee iddoo hin dagatamnetti darbe. Reeffi mooticha Hayile Sillaasees waggaa 16 booda mootummaan Ameerikaatiin iddoo biraatti dabarsanii awwaalan.

Egaa, Onesmoos Nasiib garbuummaatti dhalatee waan guddateef garbummaa sirriitti baree birmadummaaf qabsaa'e. Garba isa jedhametu dhaloota luba baase. Onesmoos, erga Waaqayyo isa waamerraa kaasee yeroo hundumaa iddoo hundatti, lafa gabaatti, karaa irratti, mana keessatttti, waldaa keessatti, mootota durattis, wangeelli human Waaqayyo isa nama hundumaa fayyisuu danda'u ta'uusaa labsaa ture. Har'as garbummaa bifa geeddaratee saba garboomsuuf ka'een falmee kan injifannoo barootaaf turu argamsiisu akka jiru ni abdanna. Maaltu beeka har'as Waaqayyo nama seenaa hojjetee dhaloota boqochiisu ni kaasa.

Yohaannis Warqinaa
11/7/2023